Wikipedia

# Fiteny ogaritika

Ny **fiteny ogaritika** dia fiteny hamito-semitika tsy misy mpiteny intsony (fiteny maty) izay isan'ny fiteny kananeana, ao amin'ny vondrona avaratra-andrefan'ny fiteny semitika, notenenina tao amin'ny tanànan'i Ogarita tamin'ny Andron'ny Alimo tapany farany (taonjato faha-15 hatramin'ny faha-12 tal. J.K.). Ny abidia ogaritika, izay abidy tsy ahitana afa-tsy renisoratra (abjady), no nanoratana ny fiteny ogaritika.



Tanimanga nanoratana ny abidy ogaritika

Ny fiteny ogaritika dia fitenim-paritry ny fiteny amorita ka izy no sisa fantatra amin'ny endriky ny fiteny amorita voasoratra) izay fantatra tamin'ny alalan'ny nahitan'ny arkeologa frantsay ny lahatsoratra ogritika maro tamin'ny taona 1929 tao amin'ny sisam-paharavàn'ny tananan'i Ogarita (izay antsoina hoe Ras Shamra ao Siria ankehitriny). Nampiasian'ny mpikaroka io fiteny io mba hitadiavana fanazavana ny lahatsoratry ny Baiboly ka nahitana ny fifanindranan-dalan'ny kolontsain'ny vahoaka tao amin'ny fanjakàn'i Israely sy ny fanjakàn'i Jodà tamin'ireo firenena mpifanolo-bodirindrina amin'izy ireo.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| ʔa | b | g | ḫ (x) | d | h |
| w | z | ḥ (ħ) | ṭ | y | k |
| š | l | m | ḏ (ð) | n | ẓ (θ̣) |
| s | ʕ | p | ṣ | q | r |
| ṯ (θ) | ġ (ɣ) | t | ʔi | ʔu | $s_2$ |

Tabilaon'ny litera amin'ny abidy ogaritika